***НАЗРУЛЛАЕВА ГУЛНОЗА***
*Таянч докторант, ТДШУ*

# Персонаж нутқидаги фразеологик бирликларни таржимада бериш усуллари

***Аннотация.*** *Бадиий асарларда персонаж нутқини ўрганиш азалдан фаннинг муаммоли масалаларидан бўлиб келган. Бу борада фанда, хусусан, ўзбек ва рус таржимашунослигида кўплаб тадқиқотлар амалга оширилган, йирик илмий асарлар яратилган. Таржимада йўл қўйилган айрим хато ва ноаниқликларнинг йўқлиги таржима сифатининг юксаклигидан далолат бера олмаганидек, уларнинг мавжудлиги ҳам таржиманинг сифатсиз, талабга жавоб бера олмайдиган эканини билдирмайди. Бирон таржимани тадқиқ этмоқчи бўлган тадқиқотчининг диққат марказида таржимада оригиналга хос бўлган таъсир кучи, оригиналнинг ғоявий ва бадиий қиммати тўла сақланганми ёки йўқми деган масала туриши керак. Фразеологик бирликларни сўзма-сўз таржима қилиш уларнинг таржима қилинаётган тилда мавжуд бўлган муқобилини топишга ёки масалага ижодий ёндашиб, аслиятдаги иборага мувофиқ келадиган ва унинг маъносини тўлиқ ифодалайдиган янги ибора яратишга нисбатан анча енгил. Аммо асл нусхадаги у ёки бу иборанинг аниқ, бадиийлик ва маъно жиҳатдан пишиқ муқобили асар таржима қилинаётган тилда бўлса-ю, таржимон буни эътиборга олмаса, бу камчилик ҳисобланади. Гап ўша иборанинг муқобилини топа билиш ва ўз ўрнида қўллай олишдадир. Мақоланинг асосий мақсади фразеологик бирликларни таҳлил этиш, ўрганилаётган тилнинг маданияти, тарихи, фалсафаси ҳамда мифологиясига эътибор қаратиш лозим. Таржимада персонаж нутқидаги фразеологизмларни бериш қиёсий тилшунослик ва таржимашуносликда махсус ўрганилмаган. Бу мазкур мавзуни долзарблигини белгилайди. Ҳиндий ва ўзбек тилларидаги фразеологик бирликларни антросентрик жиҳатдан эътибор қаратиш, фразеологизмларнинг миллий колорит ва образли хусусиятларини аниқлаш ҳамда уларни таржимада бериш усулларини белгилаш.*

***Таянч сўз ва иборалар:*** *фразеология, миллий колорит, лингвомаданий, таржима, антропосентрик.*

***Аннотация.*** *Изучение речи персонажей в художественной литературе давно стало проблемой в науке. В этой области проведено много исследований, особенно в узбекском и русском переводе, созданы крупные научные труды. Как отсутствие некоторых ошибок и неточностей в переводе не означает, что качество перевода высокое, так и их наличие не означает, что перевод некачественный и не соответствует требованиям. Исследователь, который стремится изучить перевод, должен ориентироваться на силу воздействия, заложенную в переводе, и на то, полностью ли сохранена первоначальная идейно-художественная ценность. Дословно перевести фразеологизмы гораздо проще, чем найти им альтернативу в переводимом языке, или творчески подойти к теме и создать новое словосочетание, совпадающее с исходным словосочетанием и полностью выражающее его смысл. Однако если в переводимом языке имеется четкая, художественная и смысловая альтернатива исходной фразе, а переводчик этого не учитывает, то это недостаток. Речь идет о том, чтобы найти альтернативу этой фразе и использовать ее вместо нее. Основная цель статьи – проанализировать фразеологизмы, сосредоточив внимание на культуре, истории, философии и мифологии изучаемого языка. Использование фразеологии в характерной речи в переводе специально не изучалось ни в сравнительной лингвистике, ни в переводоведении. Это определяет актуальность данной темы. Антропоцентрическая*

*направленность фразеологизмов хинди и узбекского языков, выявление национального колорита и образных особенностей фразеологизма и способов их перевода.*

***Опорные слова и выражения:*** *фразеология, национальный колорит, лингвокультурология, перевод, антропоцентричность.*

***Abstract.*** *The study of character speech in fiction has long been a problem in science. There has been a lot of research in this area, especially in Uzbek and Russian translation, and major scientific works have been created. Just as the absence of some errors and inaccuracies in the translation does not mean that the quality of the translation is high, their presence does not mean that the translation is of poor quality and does not meet the requirements. The researcher who seeks to study a translation should focus on the power of influence inherent in the translation, and whether the original ideological and artistic value is fully preserved. It is much easier to translate phraseological units literally than to find an alternative to them in the language being translated, or to take a creative approach to the subject and create a new phrase that matches the original phrase and fully expresses its meaning. However, if a clear, artistic, and semantic alternative to the original phrase is in the language being translated, and the translator does not take this into account, it is a shortcoming. It's about finding an alternative to that phrase and using it in its place. The main purpose of the article is to analyze the phraseological units, focusing on the culture, history, philosophy and mythology of the studied language. The use of phraseology in character speech in translation has not been specifically studied in comparative linguistics or translation studies. This determines the relevance of this topic. Anthrocentric focus on phraseological units in Hindi and Uzbek languages, identification of national color and figurative features of phraseology and methods of their translation.*

***Keywords and expressions:*** *phraseology, national colorit, linguocultural, translation, anthropocentric.*

**Кириш.** Фарзандларимизни мустақил фикрлари, замонавий билим ва касб-ҳунарларни эгаллаган, мустаҳкам ҳаётий позитсияга эга, чинакам ватанпарвар инсонлар сифатида тарбиялаш биз учун долзарб аҳамиятга эга бўлган масала ҳисобланади[1]. Асарларнинг ўзбек тилига таржимасини ўрганиш ва таҳлил қилиш мавзуси маънавий бойлигимизни ўсиши учун илм-фан олдида турган долзарб вазифалардан бири ҳисобланади. Ҳар бир ижодкор ўз асарлари орқали унинг ўзигагина хос бўлган бадиий тафаккурни намоён этади. Ижодкор бадиий тафаккурини таржимада сақлаб қолиш, унинг услуби қонуниятларини англаб етиш, миллий руҳиятини сақлаш ва таржимада персонаж нутқини ўзига хос хусусиятларини беради.

Таржимон томонидан муаллифлик матнига аралашиш ёки асл нусхани яхши тушунмаслик – кўпинча оригинал тилни яхши билмаслик, асар санъатини ёзувчидек чуқур ўқий билмаслик, унинг ғоявий йўналишини ўйлаб кўрмаслик, асарнинг ўзига хос бадиий хислатини сезмаслик ва таҳлил қила олмаслик натижасида фойдали асарларнинг ғоявий ва сиёсий-ижтимоий йўналишини сустлаштириб юборади. Асл нусхани ғоявий мазмунини бериш

[1] Mirziyoyev Sh. Buyuk kelajagimizni mard va olijanob xalqimiz bilan birga quramiz. – T.: O‘zbekiston, 2017. – B. 157-158.

муаммоси уни ўзига хос бадиий шаклда қайта ишлаш ҳақидаги масала билан боғлиқ. Адабиётда бадиий образлар маълум тил ва стилистик категориялар ёрдамида яратилади, адабиётда ғоялар, образлар ва тил ўртасидаги алоқа ўзаро узвий боғланган. Ҳар қандай бадиий ёдгорлик – фақат бизнинг онгимизгагина таъсир қилиб қолмасдан сезгиларимизга, тасаввуримизга ҳам таъсир қилади. Таржимон бадиий асарни таржима қилиш жараёнида биз учун унинг асл нусхада берилган руҳини уйғота олиши керак. Бадиий таржима устида ишлаганда ёзувчининг тил қурилиши ва услубини, унда миллий тилнинг умум адабиёт нормалари ва муаллифнинг дунёқарашларини ифодаловчи индивидуал услубини фарқ эта билиш керак.

**Мақсад ва вазифалар:** Мақоланинг мақсади бадиий таржимада персонаж нутқининг қайта яратилиши масалаларини ўрганиш. Ушбу мақсадга эришиш учун таржимада персонаж нутқидаги фразеологик бирликларни бериш усуллари, персонаж нутқидаги қарғиш, дуо, тилак ва ҳақорат сўзларнинг таржимада берилишини, аслиятда қўлланилган мақол, матал ва бошқа турли фразеологик бирликларнинг моҳирона таржима қилинганлигини ёритиш вазифалари қўйилган.

**Методлар:** Тадқиқотни амалга оширишда тавсифлаш, таснифлаш, қиёслаш, чоғиштириш ва лингвомаданий таҳлил методларидан фойдаланилди. Ҳиндий тилидан ўзбек тилига таржима қилинган бадиий асарлардаги персонаж нутқидаги фразеологик бирликларни бериш усуллари ва персонаж нутқидаги қарғиш, дуо, тилак ва ҳақорат сўзларнинг таржимада берилиши ўрганилди.

**Эришилган натижалар:** Персонаж нутқига оид тадқиқотларни ўрганиб, уларни қиёсий тилшунослик, лингвистик таржимашунослик нуқтайи назардан тадқиқ қилиш вазифаларини белгилаш, персонажлар нутқининг ўзига хосликлари аниқлаш ва уларни таржимада бериш усулларини белгилаш, шунингдек, ҳикоядаги персонажлар нутқидаги фразеологизмларни таржимада берилишини аниқлаш орқали янги назарий билимларга эга бўлиш кабилардир.

Фразеологик бирликларни сўзма-сўз таржима қилиш уларнинг таржима қилинаётган тилда мавжуд бўлган муқобилини топишга ёки масалага ижодий ёндашиб, аслиятдаги иборага мувофиқ келадиган ва унинг маъносини тўлиқ ифодалайдиган янги ибора яратишга нисбатан анча енгил. Аммо асл нусхадаги у ёки бу иборанинг аниқ, бадиийлик ва маъно жиҳатдан пишиқ муқобили асар таржима қилинаётган тилда бўлса-ю, таржимон буни эътиборга олмаса, бу камчилик ҳисобланади. Гап ўша иборанинг муқобилини топа билиш ва ўз ўрнида қўллай олишдадир.

Фразеология – тилшуносликнинг муҳим соҳаларидан биридир. Уни кенг ва тор маънода тушуниш мумкин. У кенг маънода, турғун сўз бирикмаларининг барча турлари, шу жумладан, мақол, матал ва шунга ўхшаш кўчма маъноли бирикмаларни англатади. Шунингдек, фразеология деганда сўзларнинг семантик боғланиши ҳам англашилади. Фразеология тор маънода

қаралганда, баъзан унинг қамрови торайтириб юборилади ва фақат идиомалар кўзда тутилади[1].

Персонаж лотинча сўздан олинган бўлиб “шахс”[2] маъносини беради. Персонаж бу – бадиий адабиётда ёзувчи томонидан тасвирланган шахс дегани. Бадиий асарда муаллиф персонажларни салбий ва ижобий тасвирлайди. Персонажлар бадиий асар воқеаларида иштирок этувчи, воқеа мазмунини очиб берувчи даражасига кўра асосий персонаж, эпизодик персонаж ва ёрдамчи персонажларга бўлинади.

“Асарда персонажнинг мансаби, эгаллаб турган лавозими таърифланар экан, унинг ташқи кўринишига алоҳида урғу берилади. Ёзувчининг сўз танлаш маҳорати унинг портрет яратиш санъатида ҳам намоён бўлади. “Портрет ёзувчининг шахсий услуби, маҳорати ва мақсадига боғлиқ ҳолда турлича даражада берилиши мумкин. Масалан, баъзан шахснинг ташқи қиёфаси ва хатти-ҳаракатини жуда батафсил тасвирланса, баъзан образнинг ё ташқи қиёфасига ёки унинг хатти-ҳаракатига оид муҳим бир детални тасвирлаш орқали ҳам берилиши мумкин” – дейилади адабиётшунослик атамаларининг изоҳли луғатида[3]. Демак, ана шундай санъатни ўзга тилда қайта яратиш вазифаси таржимон зиммасига масъулият юклайди”[4].

Ушбу мақолада ҳинд ёзувчиси Кришан Чандарнинг “Дадар кўпригидаги болалар”[5] ҳикояси таржимаси асосий материал сифатида танланди. Ушбу ҳикоя ўзбек тилига серқирра ва моҳир таржимон Ансориддин Иброҳимов томонидан таржима қилган. Ҳикояда муҳим ўрин тутган фразеологик бирликлар мутаржим томонидан катта маҳорат билан ўзбек тилига ўгирилган. Фразеологизмлар устида олиб борилган илмий иш жараёнида турғун бирикмалар сифатида ҳар қандай фразеологик бирикма, яъни мақол, ҳикматли сўз ёки афоризмларни эмас, фақат фразеологик бирликларни олишга ҳаракат қилдик ва уларнинг аслиятдаги маъноси, шакли, бадиий таржимада берилган муқобилларини қиёслаб, уларни уч гуруҳга бўлиб таҳлил қилишга ҳаракат қилдик:

1. Аслият билан таржима вариантидаги шакли ва маъноси бир-бирига тўла мос келадиган фразеологизмлар;

2. Аслият ва таржима матнида шаклан фарқли, лекин маъно жиҳатдан мос келадиган муқобил фразеологизмлар;

3. Аслиятда эркин сўз бирикмаси бўлиб, таржимада ибора ёки мақол шаклида берилган фразеологик бирликлар. Мисолларга мурожаат қиламиз:

---

[1] Х.Х.Ҳамидов. Турк фразеологияси масалалари./ Монография. – Т.: “BAYOZ”, 2019. – 15 Б.

[2] https://uz.wikipedia.org/wiki/Personaj

[3] Ҳотамов Н., Саримсоқов Б. “Адабиётшунослик терминларининг русча-ўзбекча изоҳли луғати”. – Т., 1983. 252 Б.

[4] Hamidov X. “Adolat manzili” romanining turkcha tarjimasidagi personajlar portreti. Sharq mash’ali/ TDSHU ilmiy- uslubiy, ma’rifiy jurnali. 2020-yil, 4-soni. 100-B.

[5] कृश्न चन्दर। दादर पुले के बच्चे। नई दिल्ली – 2013। - प। 180।

**“और तुम जो यह जुआ[1] खेल रहे हो ,*यह दारू पी रहे हो* ,यह मच्छी खा रहे हो ,यह किसकी मेहनत की कमाई है?” यकायक कोली गुस्से से अपने पति की ओर देखकर बोली [2]।**

- Сен бу ерда қимор ўйнаб ўтирибсан, *заҳрингга бўза ичяпсан*, балиқ еяпсан – булар бари кимнинг меҳнатига келган? – бирданига Кўлий жаҳл билан эрига ташланиб қолди-ку[3].

Таржимон “Заҳрингга ичяпсан” фразеологизмини ишлатган. Аслиятда эса “Бу ичимликни ичяпсан” деб оддий гап билан берилган. Таржимон ушбу жумла маъносини кесатиқ йўли билан кучайтириб берган. Аслиятда эса бундай эмас.

**कुली ,पानवाले ,फलवाले ,टैक्सीवाले और प्राइवेट गाड़ीवाले सब-के-सब निराश होकर अपना-सा मुँह लेकर रह गए [4]।**

Ҳамма - нонфурушлар, мевафурушлар, таксичилар ва киракаш ҳайдовчилар – барчаларининг тарвузлари қўлтиғидан тушиб, мунғайиб қолишди[5].

Таржимада аслиятдаги **निराश होकर** (хафа бўлиб) бирикмасини *Тарвузи қўлтиғидан тушиб* ибораси воситасида моҳирона ўгирган. Таржимон аслиятдаги гапнинг бўёқдорлигини оширмоқчи бўлган ва ўзбек ўқувчисига ўқиш жараёнида таржима асардан завқ олишлари учун шундай таржима қилган десак тўғри бўлади.

**शर्म नहीं आती। मुसटण्डी। जवान-जहान लाढ़ा-सी होकर भीख माँगती है। जा कोई घर कर ले [6]।**

- Уялмайсанми! Ярамас! Тўрт мучаси соппа-соғ, ёш бўла туриб, садақа тиланади-я! Бор, эрга тегиб ол[7].

***जवान-जहान[8] लाढ़ा-सी होकर भीख माँगती[9]* है** гапини таржимон *“Тўрт мучаси соппа-соғ, ёш бўла туриб, садақа тиланади-я!”* дея ўзбек тилига ўгирган. Бу ерда таржимон қисқа гапни узунроқ қилиб, ҳамда фраза қўшиб таржима қилган. Таржимон “Тўрт мучаси соппа-сог” фразасини контекстдан келиб чиққан ҳолда ўзидан қўшади. ***जा कोई घर कर ले।*** *(Бор биронта уйга жойлашвол)* жумласини таржимон контекстдан келиб чиққан ҳолда *Бор, эрга тегиб ол* дея ўзбек тилига таржима қилган.

---

[1]Бархударов А.С., Бескровный В.М. Хинди-Русский словарь. – М.: Энциклопедия, 1972. – С. 615.

[2]कृश्न चन्दर। दादर पुले के बच्चे। नई दिल्ली – 2013। - पा। 180।

[3]Кришан Ч. Дадар кўпригидаги болалар. Қисса (ҳиндий тилидан Ансориддин Иброҳимов таржимаси) // Жаҳон адабиёти. – Т.: Шарқ, 1999. - № 2. – 208 б.

[4] कृश्न चन्दर। दादर पुले के बच्चे। नई दिल्ली – 2013। - पा। 180।

[5] Кришан Ч. Дадар кўпригидаги болалар. Қисса (ҳиндий тилидан Ансориддин Иброҳимов таржимаси) // Жаҳон адабиёти. – Т.: Шарқ, 1999. - № 2. – 208 б.

[6] कृश्न चन्दर। दादर पुले के बच्चे। नई दिल्ली – 2013। - पा। 180।

[7] Кришан Ч. Дадар кўпригидаги болалар. Қисса (ҳиндий тилидан Ансориддин Иброҳимов таржимаси) // Жаҳон адабиёти. – Т.: Шарқ, 1999. - № 2. – 208 б.

[8] Бархударов А.С., Бескровный В.М. Хинди-Русский словарь. – М.: Энциклопедия, 1972. – С. 595.

[9] То же призведение. – С. 303.

**आज उसे क्या हो गया ?यकायक लाची के मन में ख़याल आया-यह कमबख्त मेरे आने से पहले ही दुकान बन्द करके भाग जाना चाहता है। ठीक हुआ मैंने इस भागने से पहले पकड़ लिया** [1]**।**

Бугун унга нима бўлди экан? Бирдан Лаъчийнинг кўнглига бир гап келди: бу жувонмарг мен келишимдан олдинроқ *қуённинг расмини чизиб қолмоқчи* бўлган. Ҳа, мендан қочиб қаёққа борардинг, шоввоз[2]!

Бу жумлада Лачи дўконга етиб келганида, Мадхў дўконини беркитмоқда эди. Лачи сал нарида туриб, унинг дўконни беркитишига қараб турди ва шунда у Мадхў қочиб кетяпти деб ўйлади. Таржимон қочиб кетиш саҳнасини "*қуённинг расмини чизиб қолмоқчи*" фразеологияси билан қўллаган. Аслиятда ҳеч қандай фразеологизм берилмаган. Мутаржим контекстдан келиб чиққан ҳолда тўғри фразеология ишлатган десак бўлади. Ушбу гапга таржимон ўзидан "шоввоз" сўзини киритади. Шоввоз дегани ҳар қандай ишни эплай оладиган, қойил қиладиган; азамат инсонга айтилади. Бу ерда таржимон кесатиқ оҳангида қўшган десак бўлади.

Таржимада шундай жиҳатларни ҳам кўриш мумкинки, таржимон эркин бирикмани ибора шаклида, иборани эса, баъзан эркин бирикма ёки сўз шаклида ўгирган, лекин аслиятга путур етмаган. Бадиий таржимада ибораларнинг берилиши муҳим аҳамият касб этади.

Бундай тил бирликларининг таржимада қайта яратилиши таржимашунослик фанининг энг долзарб муаммоларидан бири бўлиб келган. Зеро, бир халқнинг тафаккури, маданияти, менталитети ўз ифодасини топган турғун иборалар миллий ўзига хослиги билан таржимани бойитувчи, айни замонда уни қийинлаштирувчи омиллардан саналади.

Бир иборанинг етарсиз талқин қилиниши, бир томондан таржимоннинг камчилиги ҳисобланса, иккинчи томондан, бадиий асардаги фикрнинг нотўғри талқин этилишига олиб келади. Таржимоннинг маҳорати айнан унинг керакли сўз ёки бирикмани топиб қўллашида намоён бўлади. Бунинг учун нозик дид, ўткир фаросат талаб қилинади. Ўрнида топиб қўлланган биргина сўз таржиманинг ҳуснини очиб юборса, ўйланмай қўлланган, ўз ўрнига тушмаган сўз, аксинча, маънони бузади, мавҳумлик келтириб чиқаради, матнга ёпишмай турган сўзлар таъбни ҳам хира қилади.

Ҳинд маданиятининг ўзига хос миллий анъаналари, урф-одатлари, либослари, чолғу асбоблари, шу билан бирга тақинчоқлари ҳам мавжуд. Шундай буюм ёки нарса борки, у фақат ҳинд маданиятигагина хосдир. Шулардан бири чури. Чури ҳинд аёлларининг билагини безаб турувчи шода-шода тақинчоқдир. Чурининг турли хилдаги турлари мавжуд. Ёш қизлар ва ёш жувонлар кийган либосларига мослаб чуриларни саралаб оладилар. Қолаверса, ҳинд жамиятида турмуш қурган аёллар ўзларига алоҳида оро бериб, турли-туман тақинчоқлар билан безаниб оладилар. Мана шу безаклар ичида албатта

[1] कृश्न चन्दर। दादर पुले के बच्चे। नई दिल्ली – 2013। - प। 180।

[2] Кришан Ч. Дадар кўпригидаги болалар. Қисса (ҳиндий тилидан Ансориддин Иброҳимов таржимаси) // Жаҳон адабиёти. – Т.: Шарқ, 1999. - № 2. – 208 б.

чурилар ҳам мавжуд. Яна шуни таъкидлаб ўтиш керакки, эри вафот этган ҳинд аёли ҳеч қандай пардоз-андоз ҳам қилмайди, тақинчоқлар ҳам тақмайди. Ҳинд маданиятида эри вафот этган аёлнинг тақинчоқларини ечиш маросими ҳам бор. Шу боисдан ҳам ҳиндларда **चूड़ियां तोड़ना** яъни сўзма-сўз талқин қиладиган бўлсак, *чуриларни синдирмоқ.* Мазкур иборанинг шарҳи қуйидагича: **पति के मर जाने पर स्त्री का अपनी चूड़ियां उतारना या तोड़ना** – эрининг ўлими туфайли аёл ўз чуриларини улоқтирди ёки синдирди.

**गोविन्द की मृत्य हो जाने पर उसी स्त्री ने अपनी चूड़ियां तोड़ लीं[1]।**

Говинднинг вафотидан сўнг унинг хотини аза очди[2].

Мазкур гапнинг таржимасида ҳеч қандай *чури* сўзи мавжуд эмас. Бироқ таржимада аслиятдаги маъно тўлиқ ёритиб берилган. Боиси ҳинд жамиятида эри вафот этган аёл аза очса пардоз-андозу, ҳатто севимли тақинчоқ ва чурилардан ҳам воз кечади.

Жамиятда айрим эркаклар ҳам борки, уларнинг қиладиган иши, айтадиган сўзи умуман, феъл-атвори баъзида эриш туюлиб, аёлларга хос хатти-ҳаракатларни эслатади. Мана шундай вазиятда ҳиндлар яна *чури* билан боғлиқ бўлган фразеологик бирликларни қўллайдилар. **चूड़ियां पहनना** яъни сўзма-сўз талқини *чури тақмоқ.* Масалан: **स्त्रियों का काम करना, स्त्री का वेश धारण करना।**

**जब तुम इतना भी नहीं कर सकते तो चूड़ियां पहन लो[3]।**

Бордию шуни ҳам қила олмасанг, чури тақиб ол[4].

Ушбу мисолдаги иборани бир ишга қодир бўла олмай, *оғзидаги ошини олдириб ўтирадиган* айрим журъатсиз эркакларга нисбатан қўллашади.

**यदि इत्तिफाक से सत्री के मस्तक का सिंदूर धुल गया तब तो उसके लिए संसार ही नष्ट हो गया।**

Бордию кутилмаганда аёлнинг манглайидаги синдур ювилса, унинг учун дунё тор бўлиб кўринади.

Мазкур келтирилган мисолда ҳиндуларнинг миллий хос сўзи **सिंदूर** – синдур иштирокидаги фразеологизм акс этган. Синдур – бу турмушга чиққан ҳинду аёлларининг манглайига суртиладиган қизил упа. Ҳинду аёллари ҳар тонгда эрининг соғ-омон юришини ният қилиб, ўз манглайига синдур қўядилар. Манглайига синдур суриш турмушга чиққан ҳар бир ҳинду аёли амал қилиши зарур бўлган вазифадир. Ушбу фразеологизмнинг мазмуни худди шу хусусида. **सिंदूर धुल जाना** фразеологизми – тул, яъни бева бўлиб қолиш мазмунини ифодалайди. Ушбу ўринда таржима калка усулида амалга оширилган.

*Егулик номлари билан боғлиқ фразеологизмлар*

---

[1] प्रेमचंद. गृह-दाह. इलाहाबाद. 1968. 10. पृ.

[2] Премчанд. Бир келин ҳикояси // Хонадоннинг барбод бўлиши. (Амир Файзулла таржимаси) – Т.: Адабиёт ва санъат, 1973. – Б. 9.

[3] प्रेमचंद. बड़े भाई साहब. इलाहाबाद. 1968. 73. पृ.

[4] Премчанд. Бир келин ҳикояси // Ўғиллари бор бева. (Амир Файзулла таржимаси) – Т.: Адабиёт ва санъат, 1973. – Б. 77.

Дунёда кўплаб миллат ва элатлар борки, уларни бир-биридан фарқлаб турувчи ташқи кўриниши, тили, либослари, чолғу асбоблари, уй-рўзғор кийимлари, ўлчов бирликлари билан бир қаторда таом номлари ҳам мавжуд. Таржима жараёнида таом номларининг иштирок этиши таржимон учун яна бир ечимини топиши керак бўлган  масала ҳисобланади. Аммо таом номларининг фразеологизмларда ифодаланиши эса таржимонни икки карра машаққат чекишига ундайди.

Ладду – ҳиндларнинг юмалоқ шаклдаги мазали ширинлиги  ҳисобланади. Ҳиндлар ҳаётида бирон хурсандчилик, шодиёна ва маросимларда севимли егулик сифатида дастурхонга тортилади. Қолаверса, ҳиндлар кундалик турмушда бирон кўнгилга хуш ёқувчи хушхабарни эшитганда ёки узоқ манзилдан келган ўз яқинларини қарши олаётганларида ҳам бир-бирларини ладду билан сийлашади. Демак, *ладду* бахт, шодлик, қувонч ва саодатнинг рамзий белгисидир.

**विवाह का विचार आते ही उसके मन में लड्डू फूटने लगे। बेचारा तरह-तरह की कल्पनाएं करने लगा कि उसके घर में एक प्यारी-सी दुल्हन होगी, जो उसके लिए सुबह-शाम खाना बनाया करेगी।**[1]

Уйланиш фикри кўнглига келдию, қалбида қувонч пайдо бўлди. У ўз уйида бир севимли ёри бўлишини, эртаю кеч лаззатли таомлар тайёрлаб беришини хаёл қила бошлади.

**लड्डू फूटना** ибораси миллийликни сақлаган ҳолда таржима қилинмаган. Асосий эътибор мазмунга қаратилган. **मन में लड्डू फूटने लगे** жумласи *қалбида қувонч пайдо бўлди* деб таржима қилинган. Чунки камбағал асар қаҳрамонининг уйланиш тўғрисидаги ўй фикрлари унга оз бўлса-да қувонч бағишлаб шодлик улашади.

Шодлик ва қувончдан баъзида ўзини билмаган тарзда қўлларини юқорига кўтариб юборган ҳолатда ушбу ибора қўлланилади.

**युद्ह  में राजपूतों के दोनों हाथों में लड्डू रहते हैं। यदि शत्रुओं को मार भगाया, तो विजय श्री और यश की प्राप्ति हुई, और यदि वैरियों के हाथों मारे गए तो स्वर्ग मिला।**[2]

Ражпутлар жангдаги ғалабасидан шодланишди. Шатруларни қувиб чиқариб, ғалаба ва буюкликни қўлга киритишди.

Гувоҳи бўлганингиздек, таржимада ҳеч қандай *ладду* сўзи йўқ.  **दोनों हाथों में लड्डू होना** иборасини сўзма-сўз таҳлил қиладиган бўлсак, *икки қўлларида ладду бўлмоқ.* Аммо таржимада ушбу иборанинг мазмунигина акс этган. Чунки ўзбек китобхони учун икки қўлда ладдуларнинг бор ёки ёқ бўлиши бахт ёки шодлик мазмунини ифодаламайди. Тўғри, таржима қилиш жараёнида иборанинг ҳинд миллий колоритини ифодаловчи ҳеч бир жиҳат сақланиб қолинган эмас, аммо мазмун ва моҳият эътиборга олинган ҳолда компенсатсиядан фойдаланган, холос.

[1] जातक कथाएं. एक रूपये की करामात. नई दिल्ली. 2002. 34 पृ

[2] हरिवंश राय शर्मा. साहित्यिक मुहावरा-लोकोक्ति कोश. दिल्ली. 1981. 177 पृ.

“Ҳиндийча-ўзбекча, ўзбекча-ҳиндийча иборалар луғати”[1]да *ладду* миллий реалияси билан लड्डू मिलना ҳамда मन के लड्डू फोड़ना ибораларини учратишимиз мумкин. Унда लड्डू मिलना – фойда келтирмоқ, मन के लड्डू फोड़ना – ич-ичидан қувонмоқ, шодланмоқ деб келтирилган. Демак, ладду билан боғлиқ фразеологизмлар шодлик, қувончни англатиб келади.

घर में भूनी भांग नहीं, उसपर इतना घमंड।

Уйда ейишга ҳеч нарса йўқ, шунга қарамай мағрур .

भूनी भांग नहीं - фразеологизмидаги भांग сўзи ичимлик номи бўлиб, у Ҳиндистоннинг ўзига хос ичимлиги саналади. Бу ичимлик кайфни ошириб, маст қилади. भांग паст табақадан тортиб то юқори табақа вакиллари ҳам истеъмол қиладиган ва топилиши осон нарса. Шу боисдан ҳам, уйда ҳаттоки भांग ичимлигининг бўлмаслиги жуда ҳам ночорликни, камбағалликни билдиради.

तुम्हारी व्यंग्यपूर्ण बातें सुनकर उसका दिल कबाब हो गया।

Истеҳзоли гапларингни эшитавериб, уни кўнгли оғриди.

Ҳиндлардаги कबाब ўзбекча кабобга жуда ўхшаш. दिल कबाब होना фразеологизмида кўнгилни, қалбни худди кабоб сингари қийма-қийма, яъни пора-пора бўлиб кетишини акс эттиради. Таржимон ушбу гапни *кўнгли оғриди* деб ўгирган. Боиси, доимо кимнингдир мазахли, истеҳзоли гапларини эшитавериш одамнинг кўнглини бирмунча қайғуга солиши турган гап.

Миллий хусусиятни ўзида мужассамлаштирган фразеологизмларни доимо эквивалент ёки муқобил вариантини топишнинг имкони йўқ. Шу боис бундай ҳолларда тасвирий ва калка усуллари қўл келади. Таржимон калка ёки тасвирий усулдан фойдаланиб, фразеологизмларнинг маъносини беради.

**Хулоса.** Фразеологик бирликларни тўғри таржима қилишнинг таржимонлар учун энг мураккаб томонларидан бири шундан иборатки, кўпчилик фразеологизмлар муайян бир халқ урф-одати, маданияти, психологияси, диний қарашлари билан чамбарчас боғлиқ. Шунинг учун таржимон бирон асарни таржима қилар экан, ўша халқ ҳаётини, урф-одатларини, миллий маданияти ва аслиятдаги тилнинг фразеологик бойлигининг табиатини яхши ҳис этиши, билиши, кейин ўз тили фразеологик бойлиги билан яхши таниш бўлгани ҳолда, икки тил ибораларини бир-бири билан таққослаши, улар ўртасидаги ўхшаш ва бир-бирида фарқли томонларини яхши ўзлаштириб олиши керак.

[1] Xodjayeva N. Hindiycha-oʻzbekcha, oʻzbekcha-hindiycha iboralar lugʻati. T.: ToshDSHI, 2015. – B. 185.